Qoraaga buugga Dhicitaankii Baqdaad ayaa waxa uu hordhaca kitaabkiisa ku sheegay xog lagu tilmaami karo musiibo ama dhabar jab,waxayna tilmaamaysaa liidashada iyo hoos udhaca akhriska bulshada Carbeed ama waddamada carbeed oo soomaliduna ka mid tahay,waxayna odhanaysaa sida tan:-

"Wadammada Carabta halkii buug ee la daabaco waxa laga daababacaa illa 2,300 oo nuqul ama koobi,tirada intaa dhanna waxa loogu tala galay 21 waddan,muddada kitaabka loogu tala galay in uu ku dhammaado si nuqul kale loo daabacaanna waa illaa shan sano kudhawaad".

Marka aynu ka hadlayno akhris,waa in aynu ka hadalno shabakad isku xidhan oo bulsheed,oo ay kujirto,daabacaddii,soo saaristii,qiimayntii iwm.

Arrinta dib udhaca badan keentay ee mushkiladda ku ah akhriska iyo qoraalka waa in aanay jirin dad u go'ay qorista iyo tayaynta waxa la qorayo,tijaabintiisa iyo waliba toosintiisa.

**Akhrisku muxuu muhiim u yahay**?

---------------------------

1:Akhrisku waa wadada ugu wayn ee aqoon lagu helo.

2:Akhrisku waxa uu kor uqaadaa wacyiga qofka.

3:Hagaajinta fikirka qofka iyo hab fikirkiisa.
Waxaa jira kutub fikirka si toos ah kuu baraysa, waddooyinkiisa iyo qaab fekerka saxda ah,waxa sidoo kale jirta kutub si guud kuu tusaysa amase kuugu hagaysa manhajka fekerka ee saxda ah.

4:Akhrisku waxa uu balaadhiyaa khibrada
nololeed ee qofka. Waayo qofku wuxuu leeyahay hal nolol oo qudha.

5:Akhrisku wuxu kobciyaa kalmadaha qofka.
Arrintaasina waxay akhristaha ka caawinaysaa in uu fikirkiisa si fiican u cabiri karo,waxayna kobcisaa akhriskiisa degdega ah.

6:Akhrisku waxa uu kaa xoraynayaa xogta bulshadaada ee aan xaqiiqada ahayn, ama guud ahaan dhaqanka bulsheed ee qofka hoos u haynaya.

7:Akhrisku waxa uu kobciyaa afka iyo hadal jeedinta qofka,gaar ahaan akhriska suugaanta.

8:Akhrisku waa amar sharci ah. "AKHRI".

**MAXAA KEENA CAAJISKA AKHRISKA.**

--------------------------------------

In akhriskaagu hoos udhaco waa wax iska caadi ah,waana arrin aan laga fakan karayn waayo Nabigu wuxu yidhi(SCW)"Camal kastaa wuxu leeyahay dardar...". Laakiin,haddii uu caajiskaasi bato arrintu  waxa ay yeelan kartaa wajiyo kale, waxaana jira qodobo saamaynaya in akhriska qofku hoos udhaco,waxaana ka mid ah:-

1:In qofku isku qaado buug waawayn oo aanu fahmayn amase uu fahmayo balse xamaasadi ku qaado in uu akhriyo isaga oo aan lahayn caado akhris,arrintaana waxa ka dhalanaya kala go'akhris. Caajiska noocan kadhashana  waxa lagu dawayn karaa:-

1:in qofku  ka tago akhriska buugta fahamkoodu adagyahay ee uu qofku isku qaadayo.

2:Waa in uu qofku himmadiisa iyo go'aankiisa kor usoo qoodo,isaga oo adeegsanaya dhagaysiga dad akhriska ka hadlaya,sidoo kalana akhriska sheekooyinka dadka wax akhriya uu badsado, waana in uu  lasocdo dad wax akhriya.

3:La saaxiibidda dad wax akhriaya,muhiimad siiya akhriska, macradyada iyo bandhigyadana  aada, iska waraysta buugta, isuna tilmaamaya buugta wanaagsan iyo kuwa cusubba.

4:Samayso caadooyin akhris oo ku dhiirri galiya kuwaas oonan,isbedbeddelin. Sida in aad ku xidhnaado naadiya  akhriya,oo bishii ugu yaraan dhammeeya hal kitaab. Waxaad ku biiri kartaa naadiyo kala duwan si aad bishii udhammayso dhawr kitaab.

5:Diyaarso buugga aad doonayso in aad akhriso markaad dhammayso buuga aad waddo. Tusaale ahaan,marka aad buug dhammayso halkaa hakaga kicin ee buug cusub dhawr bayj ka akhri. Quraanka oo kale markaad dhammayso,kitaabka ha isku laabin ee faataxada iyo dhawr bayj akhri si ay khatmo cusubu kuugu bilaabanto.

Ugu danbayn,haddii qofku doonayo in uu saamayn yeesho,sidoo kalana aanu u noolaan sida inta kale waa in uu ogaado wadada qudha ee uu arrintaa loo mari karaa in ay tahay akbriska iyo kubta.

Dadka badan koodu waxa ay ka cawdaan mushkiladda ah:in ay illoobaan wixii ay akhriyeen,,arrintaasi oo ku keenta in ay dareemaan nusqaan iyo hoos udhac akhris. Hadaba waxa muhiim ah in aad ogaato in arrintu tahay mushkilad aan kaligaa kugu koobnaym ee lagula qabo oo umadda badan koodu ka cabanayaan,waayo dadka badankoodu malaha maskaxdii Imaamu Al-Shaacfici iyo Imaamu Axmed Ibnu Xanbal,ee waxa ay leeyihiin maskax iyo xasuus dhex-dhexaad ah,taasi oo keenaysa in qofku illoobo wixii uu akhriyay waana dabeecadda insaanka.

Ogow in Qofku aanu wada illoobin wixii uu akhriyay,arrintaasna waxa ku tusaysa in mararka qaarkood aad maqasho su'aal kadibna ay su'aashaasi soo saarto xogo maskaxdaada ku jirtay.

**- XALKA MUSHKILADDA ILLOWGA WAXA UU QOFKU AKHRIYO:**

1:ku celceli,ku celceli, ku celceli.
Waa talada ugu muhiimsan ee lagu siin karo,waxaana jira buugta qaar oo u baahan in dhawr mar lagu celiyo. Ku celcelintu way wajiyo badan tahay,waxaana ka mid ah in aad mawduucaa dhawr kitaab oo kala geddesin ka akhrido,kuwaas oo isla jaadkaa aqooneed ee aad akhriyayso kamid ah.

2:Soo koobidda buugga iyo habayntiisa.
Waa qodob muhiim u ah xasuusashada macluumaadka, waxa kale oo muhiim ah in aad faa'idooyinka qoroto,si aanad u dareemin in wixii aad akhriday kaa lumay.

3:Wax barista.
In cid kale aad barto macluumaad aad akhriday,waxa ay kuu sugaysaa xogtii aad heshay,sidoo kalana way ku dhiirri galinaysaa.

**MUSHKILDDA FEKERKA QOFKA OON KORIN ISAGA OO AKHRISTE AH**

Waxaa jira in qofku uu dareemo mararka qaarkood in aanu fekerkiisu qaan gaadhin,arrintaasi oo ka dhalanaysa in uu barbar dhigo naftiisa cid kale.

**-XALKA MUSHKILADDA FEKERKA HAGAASAY AMA AAN KOBCAYN:**

1:Sabir,waa in uu qofku ogaado in waxa aanu fekerkiisa ku dhisi karin akhris yar,buug , toban-buug amase boqolba,arrintu waa xaani-xaani lagu daray,taas oo ugu danbaynta noqonaysa buur wayn,sidaa daraadeed sabir oo midhaha ha degdegsan.

2:Waa in aad laba arimood midkood samayso:
-In aad wax badan akhrido.
-Amase in aad wax kooban akhrido,balse aad si heer sare ah u akhrido oo aad akhriso buug tayo-sare leh.

Qofku haddii uu akhris badan sameeyo,waxaa laga yaaba in uu mararka qaarkood akhriyo buug qiimo sidaa usii ridan aan lahayn,laakiin buugtaas waxa meesha ka saraaya inta kale ee badan ee uu akhriyo,wax dhib oo badanna kuma keenayso geedi socodkiisa aqooneed ama akhris.
Halka marka uu qofku akhrinayo buug kooban ama si guud aanu akhris .badnayn, laga rabo in uu akhriyo buug tayaysan oo heer sare ah,una akhriyo qaab sarreeya oo kala dhigdhih u baahan.

3:Jooji bood boodka.
Waa qaladka ay galaan akhristayaasha qaarkood,toban safxadood ayuu buug ka akhrinayaa,hadana kitaab kale ayuu toban kale ka akhrinayaa. Sida saxda ahina waa in uu kitaabkaa dhammeeyo ama ka dhammaado,kadibna uu kitaab kale bilaabo.

Waxa jira laba nooc oo akhtirayaal ah, marka laga hadlayo akhriska-jaadadka ah:
-Akhriste isku wada laba kitaab iyo wax kabadan, si uu isku dhiirri galiyo,akhrista noocan ah waxa shardi u ah akhriskiisa in uu dhammeeyo buugtaas.

-Iyo akhriste hal buug bilaaba illa uu ka dhammaanayo, waana sida fiican.

Waana sida uu sheekhu door bido, si qofku naftiisa ugu dhiirri galiyo in uu dhammeeyo buuggan hore si uu kaa kale u bilaabo.

F.G: Waa in buugga aad akhrinayso uu heerkaaga aqooneed ka sarreeyo wax yar ama masaafo aan aad u badnayn.

Tilmaamaha manhajka akhriska fiican ee uu qofku fahmi karo,waxa ka mid ah in uu qofku akhristo kitaab fahankiisa wax yar kasarreeya,laakiin aan inbadan ka dheerayn,waana in aanu akhristuhu doonin in uu shawd dheer jaro, oo aanu is odhan toban tallaabo hore u qaado,isaga oo aan jarran-jarada soo marin,arrintaasina fahanka ayay culays saaraysaa.

**MARMAR SIYAHA AH: WAKHTI UMA HAYO AKHRISKA**

Maanta Baraha Bulshadu waxa uu dagaal kula jiraa qaab dadbadan akhriskii iyo wakhtigii loo heli lahaa.

Jacaylku waxa uu keenaa in aad wakhtu u hesho waxa aad jeceahahay.
Marka lagu noqday arrintan ah in aanay dadka qaar wakhti uhayn wax akhriska waxa soo baxay in ay wakhti hayaan balse aanay akhriska jeclayn.

**XALKA MUSHKILADDA AH IN AANU QOFKU WAKHTU U HAYN AKHRISKA:**

1:Ku noqo naftaada,oo ogow in ay akhriska jeceshahay,waxa laga yaabaa in aanad akhriska jeclayn,qofkuna waxa aanu jeclayn wakhti uma hayo.

2:Wax akhriska ka dhig mid kamida caadooyinkaaga,dadka akhriska ku maman waxa ay caan ku yihiin in aanay akhriska wakhtiba u samayn, waayo mar kasta wax ayay akhriyaan.
Samayso caadooyin buugta kugu xidhaysa sida in aad samaysato:buugga sariirta,buugga safaraka iwm.

3:Iska jooji shardiya aad akhriska ku xidhayso,sida in aad tidhaahdo anigu qolkayga uun baan wax ku akhriyaa, amse sidaas uunbaan wax u akhriyaa. Diinta Islaamku waxa ay yaraysaa shuruudaha qaar ay cibaado leedahay, si qofka ay ugu suurto gasho in uu cibaadadaa sameeyo oo aanay uga dayacmin.

4:Samayso ilo kala duwan oo xogeed.
Maanta waxa jira intarnayt ay wax waliba  ku jiraan,sida buug dhaysi ah,buug daawasho ah,buug lasoo koobayo iwm.
Sidaa daraadeed badso ilaha aqooneed ee kala duwan xattaa haddii aad wakhi uwaydo akhriska buugta.

Maanta reer-galbeed-ku aad ayay ugu talax tageen,wayna ku fogaadeen akhriska iyo buugta. Heer aanay gaadhin waddamadeennu.

Tijaabooyinka aan sameeyo waxa kamida in marka aan doonayo in aan akhriyo buug,inta aanan buuggaa soo iibsan horta  waxa aan dhagaystaa waraysi laga qaaday qoraaga buugga,waayo waxa uu ku siinayaa soo koobidda buugga,kadib haddii soo koobiddaasi i qancin waydo buugga ayaan akhriyaa,haddii kalana soo koobiddaasi ayaan ku kaaftoomaa.